DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7634204 pages: 511-517




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# ISLOM OLAMIDAGI FOTIMA ISMLI AYOLLARNING ILMGA BO‘LGAN RAG‘BATI

***Salimova Sabrina***
*O`zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*Islomshunoslik yo`nalishi 2-bosqich talabasi*
*ssalimova981@gmail.com*

**Kalit so‘zlar:**
Ayol qadri, ayollarga e’tibor, ulamolar yetishtirgan onalar, olima ayollar, islomshunos olimalar, gender tenglik, ta`lim, ilm-fanda ayollar, O’zbekistonda ayol qadri

**Annotatsiya:** Bugungi kunda ayollarimizning barcha soha va tarmoqlardagi o‘rni va ta’siri yanada ortib bormoqda. Buning tasdig‘ini respublikamizda mehnat bilan band aholining 45 foizini xotin-qizlar tashkil etayotganida ham yaqqol ko‘rish mumkin. Ayollarimiz orasida taniqli davlat va jamoat arboblari, jumladan, o‘nlab senator va deputatlar, vazir va hokimlar, O‘zbekiston Qahramonlari, akademiklar, professorlar, O‘zbekiston xalq shoirlari, Xalq o‘qituvchilari, Xalq artistlari, nodavlat tashkilotlarning faol vakillari borligi barchamizni quvontiradi. Maqolada Islom olamida ayollarning jamiyatdagi o`rni, ilmga bo`lgan rag`bati, ilm olish yo`lida chekkan mashaqqatlari, erkaklar bilan bir safda ayollarning ham ilm olishlari, jamiyatda olim yetishib chiqishida ayollarning o`rni, islom ta’lim muassasalarining barpo etilishida ayollarning roli, asosiy muhokama mavzusi hisoblanadi. Jumladan, Imom al-Buxoriyning onalari farzandlarining olim bo`lib yetishtirishdagi say-harakatlari, Fotima al-Fihriyning Al-Qaravin universitetiga asos solganligi, hadis va fiqh ilmining rivojlanishida ayollarning hissalari hatto islom ta’lim muassasalariga asos solgan olimalarning hayot yo`llari bayoni keltirilgan.

## THE ENCOURAGMENT FOR SCIENCE OF WOMEN NAMED FATIMA IN THE ISLAMIC WORLD

**Key words:** Women's dignity, attention to women, mothers who raised scholars, women scholars, Islamic scholars, gender equality, education, women in science, women's value in Uzbekistan

**Abstract:** Today, the role and influence of our women in all fields and sectors is increasing. This can be clearly seen in the fact that 45% of the working population in our republic are women. Among our women are well-known state and public figures, including dozens of senators and deputies, ministers and governors, Heroes of Uzbekistan, academicians, professors, national poets of Uzbekistan, national teachers, national artists, and active representatives of non-governmental organizations. pleases In the article, the role of women in society in the Islamic world, their enthusiasm for knowledge, the hardships they have endured in the path of learning, the education of women along with men, the role of women in the development of scientists in society, the role of women in the establishment of Islamic educational institutions. , is the main topic of discussion. For example, the efforts of Imam al-Bukhari's mothers to raise their children to become scholars, Fatima al-Fihri's founding of Al-Qarawin University, women's contributions to the development of hadith and jurisprudence, and even the life paths of scholars who founded Islamic educational institutions are presented.

# ИНТЕРЕС ЖЕНЩИН ПО ИМЕНИ ФАТИМА К НАУКАМ В ИСЛАМСКОМ МИРЕ

**Ключевые слова:** Ценность женщины, внимание к женщине, матери воспитавшие ученых, женщины-ученые, ученые-исламоведы, гендерное равенство, образование, женщины в науке, ценность женщин в Узбекистане

**Аннотация:** Сегодня возрастает роль и влияние наших женщин во всех областях и сферах. Это хорошо видно по тому, что 45% работающего населения в нашей республике составляют женщины. Нас радует, что среди наших женщин есть известные государственные и общественные деятели, в том числе десятки сенаторов и депутатов, министры и губернаторы, Герои Узбекистана, академики, профессора, народные поэты Узбекистана, народные педагоги, народные артисты и активные представители общественных организаций. В статье главной темой обсуждения является роль женщин в обществе в исламском мире, их энтузиазм к знаниям, трудности, которые они пережили на пути обучения, образование женщин наравне с мужчинами, роль женщин в развитии ученых в обществе, роль женщин в создании исламских учебных заведений. Например, представлены сведения о усилиях матери имама аль-Бухары по воспитанию своих детей учеными, основание Фатимой аль-Фихры университета Аль-Каравина, вклад женщин в развитие хадисов и юриспруденции и даже жизненные пути ученых.

**KIRISH**. Bugungi kunda jamiyatda ayollarning o‘rni har qaysi davrga nisbatan ortib, O‘zbekiston diyorida ham bu borada tizimli ishlar olib borilmoqda. Xalqaro xotin-qizlar kuni munosabati bilan o’tkazilgan tantanali tadbirda davlatimiz rahbari: *“Ilm-fan bilan shug’ullanish, ilmiy yangilik yaratish — bu igna bilan quduq qazishga barobar. Men o`zim shu sohadan chiqqanim uchun bu ishning naqadar qiyin va murakkab ekanini yaxshi bilaman. Shuning uchun ham oila tashvishlari va farzand tarbiyasini ilmiy-tadqiqot bilan birga olib borayotgan, bu borada amaliy yutuq va natijalarga erishayotgan olima ayollarni shaxsan men chinakam matonat va jasorat sohibalari deb bilaman va yuksak qadrlayman”,* deya ta’kidlab, ayollarni e’zozlashlari so‘zimiz isboti hisoblanadi.[1]

Hozirgi vaqtda mamlakatimiz boshqaruv tizimida ayollarning ulushi 33 foizga yetdi. Yurtimiz bo‘yicha bir yarim mingga yaqin xotin-qizlar turli darajadagi rahbarlik lavozimlarida ishlamoqda. Xususan, tashkilotchi va tashabbuskor opa-singillarimiz 6 ta tumanda hokim vazifasida, yuzlab hududlarimizda o‘rinbosar va maslahatchi lavozimlarida samarali faoliyat ko‘rsatmoqda. Yirik korxonalar, banklar va kompaniyalar, tadbirkorlik sub’ektlarini boshqarmoqda. Ana shunday katta salohiyatni yanada oshirish, davlat va jamiyat boshqaruvida ularning ishtirokini kuchaytirish maqsadida 6 mingdan ziyod faol xotin-qizlardan iborat kadrlar zaxirasi shakllantirildi.

**ASOSIY QISM**

Dunyo bo‘ylab ilmlarning yoyilishida ayollarning o‘rni ham beqiyos hisoblanadi. Sababi shuki, agar o‘g‘il bolaga ta'lim bersangiz, shaxsga ta'lim bergan bo‘lasiz, agar qiz bolaga ta'lim bersangiz, butun ummatga ta'lim bergan bo‘lasiz[2]. Payg‘ambarimiz sollallohu alayhi vassallamdan rivoyat qilingan hadisda: “*Ilm talab qilish har bir muslim va muslima uchun farzdir*” deganlar. Ayol kishi nafaqat ta’lim olish, dars, xutba va va’z eshitishgagina haqli, balki ta’lim berish, dars berish va boshqa ilmiy ishlar bilan shug‘ullanish huquqiga ham egadirlar. Ular

[1] O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning Xalqaro xotin-qizlar kuniga bag‘ishlangan tantanali marosimdagi nutqi 06.03.2021, batafsil:https://president.uz/oz/lists/view/4212
[2] Abdulhamid ibn Bodis

farzandlariga ta`lim berish orqali ummatni ilmli qilashadi. Jumladan, koʻplab muslima ayollar ilm-fan va madaniyat sohasida ulkan hissa qo`shganlar.

Fikrimizning yorqin dalili sifatida, Qur`oni Karimdan keyingi o`rinda turuvchi ikkinchi muqaddas manba sifatida e'tirof etilgan "Sahihi Buxoriy" hadis to`plamining muallifi Imom Buxoriyning onalari Fotima bintu Orif ilmli, taqvodor, diyonatli va karomatlarga ega oqila va Allohga juda ko`p duo qiluvchi ayol boʻlganlar. Uning duosi ijobat boʻlgani haqidagi quyidagi mashhur rivoyat mavjud: "Imom Buxoriyning koʻzlari yoshligida ojiz boʻlib qoladi, dardning qarshisida ojiz qolgan tabiblar shifo yoʻlini topolmaydilar. Noiloj qolgan ona kunlarini joynamoz ustida Allohga yolvorib oʻtkaza boshlaydi. Kunlarning birida tushida Ibrohim alayhissalomni koʻrganda u zoti sharif bu mushfiqa onaga qarab: "Ey volida! Sening duolaringning koʻpligidan Alloh taolo oʻgʻlingga qayta nur baxsh etdi", deb xitob qiladi. Ayol uygʻonib qarasa oʻgʻli Muhammadning koʻz nuri toʻliq qaytib, tuzalib ketganini koʻradi" [2.B.27]. Imom Buxoriyga homilador boʻlgan chogʻlaridan to koʻzlari yoriguncha har uch kunda bir marotaba Qur'oni karimni xatm qilganlar, qoria murattaba boʻlganlar. Imom Buxoriy boshlang`ich ilmni onalaridan olganlar, yosh bo`lishlariga qaramasdan onalari u kishini masjiddagi olimlarning dars halqalariga olib borganlar, o`zlari yodlagan hadislarni ham yod oldirganlar. Onalari bir rivoyatga koʻra sakkiz ming, boshqa bir rivoyatga koʻra oʻn uch ming hadisni yod bilganlar. Albatta, har bir buyuk inson ortida buyuk bir ayol bor.

Imom Molikning Fotima ismli qizlari bor edi. U eshik ortida turar, imomga dars topshirayotganni tinglar edi. Agar oʻquvchi xato qilsa, Fotima eshikni chertardi va bundan imom hushyor tortardilar. Imom Molikning Muhammad ismli oʻgʻillari boʻlib u kabutar boqishga qiziqar edi. Imom ilmni unga suydirish uchun barcha ishni qildilar, ammo foydasi boʻlmadi. Bir kuni imom oʻgʻillarining kabutarning ortidan yugurib yurganini koʻrib qizlariga ishora qilib dedilar: "*Odob Allohning odobidir. Bu oʻgʻlimning ahvoli, mana bu esa qizim*"[3]. Imomning qizlari

---

[3] Yuqoridagi jumlani arablar tasalli va yupanch uchun ishlatishadi. Agar ota-ona farzandi tarbiyasi uchun yetarlicha sa'y va harakat qilsa-yu ammo natija bo'lmagan o'rinda qo'llaniladi.

Qur`onni to`liq yod olgan ediki shu sababli ham ayollar jamoasiga imom bo`lishlariga ruxsat berilgan [1.B. 343].

XI-XII asrlarda Movarounnahr fiqh maktabining yirik vakili, O‘rta Osiyoda hanafiylarning buyuk imomlaridan biri, aqoid, tafsir, usul fiqh, furu’ fiqh, kalom ilmlari sohibi, davrining yetuk faqihi Alouddin Muhammad ibn Ahmad Samarqandiy merosi va uning qizi “buyuk faqiha” Fotima bintu Muhammad haqidagi ma’lumotlar fiqh ilmi tarixida alohida ahamiyat kasb etadi. Fotima bintu Muhammad Samarqandiyga otasi yoshlik chog‘laridan qiroat, arab nahvi, fiqhdan dars bergan. U otasidan fiqh ilmini o‘rganib o‘zi yashagan davrdagi ayollar orasida buyuk faqiha-olima darajasiga yetishadi, hadis va husnixatda benazir bo‘lgan. Xattotlik bo‘yicha mashhur darajalarga erishadi. “Bu ayol fiqh ilmida shunday mahorat kasb etdiki, – deyiladi manbalarda, – otasining chiqargan fatvolarida uning ham muhr va imzosi qo‘yiladigan bo‘ldi”. U otasining mashhur “Tuhfatul fuqaho” asarini yoddan bilgan. Bu olima haqida Ibn Adim shunday deydi: “Mening otam u ayolning hanafiya mazhabini nihoyatda yaxshi bilganligi, ko‘p marotaba umr yo‘ldoshi Kosoniyning[4] fatvolaridagi xato-kamchiliklarni ko‘rsatib bergani, Kosoniy ham uning ra’yini qabul qilgani haqida hikoya qilardi”. Manbalarda yozilishicha, Fotima fatvo berish sohada otasi bilan hamkorlik qilib kelgan. “Tabaqot”da yozilishicha, Ibn Adimning otasi unga Fotima haqida quyidagidek ma’lumotni keltirib o‘tadi: “U mazhabni yangicha naql qilar ekan, fatvo birinchi uning ijozati bilan chiqar, keyin otasining xati bilan”. Faqihlardan biri Dovud ibn Ali aytishicha ramazon oyida faqihlarga fitr sadaqasini berishni birinchi marta Fotima bintu Samarqandiy joriy qilgan”. Faqiha Halab shahrida vafot etadi va Maqomi Ibrohim Xalil qabristoniga dafn etilgan. Fotimaning vafotidan so‘ng Alouddin al-Kosoniy to so‘ngi kuniga qadar haftaning har juma kuni suyukli faqiha ayolining qabrini ziyorat qilgan. Olimaning islom fiqhiga oid

[4] Alouddin Abu Bakr ibn Mas’ud ibn Ahmad Qoraxoniylar davrining buyuk faqihi imom Abu Bakr ibn Mas’ud Kosoniy o‘z ustozining “Tuhfatul-fuqaho” (faqihlar tuhfasi) nomli kitobi ustidan “Badoi’us-sanoi fiy tartibish-sharoi” nomli uch jildlik sharh yozib, o‘z ustoziga taqdim etgan. Hoji Xalifa rivoyatiga ko‘ra, uning sharhi ustozga manzur bo‘lib, o‘zining chiroyli qizi Fotimaga uni uylantirgan. Ushbu sharhni esa mahr sifatida qabul qiladi.

“Sultonul mubin fiy usul ad-din” va “Al-kitob al-jalil” nomli asarlari borligi ta’kidlanadi.

Koʻpgina islom ta’lim muassasalarining barpo etilishida ayollar muhim rol oʻynagan, masalan, Fotima al-Fihriy al-Qurashiya eramizning 800-yillarida hozirgi Tunisning Qayruan shahrida tugʻilgan. Uning oilasi Qayruandan Fessga koʻchgan katta jamoaning bir qismi edi. Uning oilasi badavlat boʻlmagan boʻlsa-da, otasi Muhammad al-Fihriy savdogarga aylandi. U va singlisi Maryam olimalardan boʻlib, fiqhi ilmini va hadis ilmini o`rgangan, o`z davrini fahiqa va muhaddisalari bo`lishgan. IV asr tarixchisi Ibn Abi-Zara yozganlaridan tashqari, uning shaxsiy hayoti haqida juda kam narsa ma'lum. Bu asosan 1323-yilda Al-Qaraviyyin kutubxonasida katta yongʻin sodir boʻlganligi bilan bogʻliq. Har ikkisi ham Fessda masjidlar qurishagan: Fotima Al-Qaraviyyin va Maryam Al-Andalusga asos soldi. Tarixchilar uni dunyodagi eng qadimgi universitet deb nomlashadi, u dunyodagi eng qadimgi oliy ta’lim muassasasi va tibbiyot darajasiga ega boʻlgan birinchi universitet hisoblanadi. Universitetda ta'lim islom ilohiyoti va fiqhiga qaratilgan boʻlib, klassik arab grammatikasi va molikiy huquqshunosligiga katta e'tibor beradi, haligacha toʻxtovsiz oʻqitiladi.

Abul Hasan Sa’dul Xoyr qizi Fotimani kichikligida Isfahonning hadis ilmida taniqli boʻlgan Fotima bintu Abdulloh Juzdoniyyaning hadis darsiga olib borgan. [3.B.56]. U paytlarda Fotima bintu Abdulloh Tabaroniyning “Moʻjamul Kabir»”ini oʻqitar edi. Fotima bintu Abul Sa`dul Xoyrning otasi oʻz davrining eng mohir hadis olimlaridan ilm oʻrganishi uchun unga bor imkoniyatni yaratib berishga harakat qilgan. Qizini Bagʻdodga olib borib, Hibatulloh ibn Husaynning vafotidan biroz oldin undan hadis tinglashiga sharoit yaratib berdi. Shu bilan birga, Abul Hasan ayni shu shaharda hayotining soʻnggi vaqtlarini yashagan Abu Gʻolib ibn Bannodan va Zohir ibn Tohirdan hadis tahsil oldirdi.

**XULOSA**

Xulosa qilib aytadigan bo`lsak, yuqorida ta`kidlaganimizdek, har bir buyuk inson ortida buyuk bir ayol bor. Faqat, ayollar o`zlarini farzandlarida namoyon qilishida. Har bir zamonda ayollar orasida ilmga bo`lgan rag`bat kuchli bo`lgan,

fikrimizga yuqoridagi olimalar dalil bo‘la oladi. Bizning hayotimizda katta o‘rnak bo‘la oladigan ilmli, taqvodor, parhezkor, faqiha, muhaddisalarning hayot yo‘llarini o`rganishda juda ko‘p hikmat va jamiyat uchun manfaatlarni uchratishimiz mumkin.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO`YXATI


[1]. Shayx Muhammad Sodiq Muhammad Yusuf. Kifoya. – Toshkent: "Hilol-Nashr" nashriyot matbaasi 2017.-B 582

[2]. Ahmad Muhammad Tursun. Sohilsiz dengiz. – Toshkent:"Hilol-Nashr" nashriyot matbaasi 2022.-B 256

[3]. Murat Tosun. Olim yetishtirgan onalar. – Toshkent:"Factor press", 2021.-B 160


## INTERNET MANBALAR


[1]. "1" في سير وتراجم النساء: بعض ما أوردته حضارتنا | بنفسج (bnfsj.net)

[2]. المرأة في العصر الأندلسي - موضوع (mawdoo3.com)

[3]. فاطمة بنت مالك بن أنس(من رواة الموطأ) – بوابة الرابطة المحمدية للعلماء (arrabita.ma)

[4]. فاطمة بنت مالك بن أنس(من رواة الموطأ) – بوابة الرابطة المحمدية للعلماء (arrabita.ma)

[5]. https://islom.uz

[6]. www://muslimaat.uz